**Эш татах, эх сурвалжийг заах, ном зүйн бичилт хийх ерөнхий шаардлага**

**General Requirements for writing a Bibliography, Quotation, Citation and Reference.**

## 1. Хамрах хүрээ

Энэхүү стандарт нь судлаачдын эрдэм шинжилгээ, судалгааны ажил; бакалавр, мастер болон докторын хөтөлбөрийн оюутан, суралцагчдын эрдмийн ажлуудад эш татах, эх сурвалжийг заах, ном зүйн бичилт хийх ерөнхий шаардлагыг тогтооно.

## 2. Норматив эшлэл

1) 6th edition of the Publication Manual of the American Psychological Association (APA)
2) MNS 5271:2006 Ном зүйн бичилт. Ерөнхий шаардлага

## 3. Нэр томьёо

**3.1. Эшлэл** /Quotation/

Шууд болон шууд бусаар бусдын давтан хэрэглэж буй санаа

**3.2. Бичвэрт заагдсан эх сурвалж** /Citation/

Бичвэр дотор эш татсан тухайн газар нь заасан эшлэлийн эх сурвалж
Жишээ:
(Лхагвасүрэн, 2009. х.138)

**3.3. Ном зүй** /Reference/

Бичвэр доторх эшлэлийн эх үүсвэрийг дэлгэрүүлэн, тухайн эх сурвалжуудын талаарх шаардлагатай бүх мэдээллийг тогтсон загварын дагуу жагсаан нэгтгэсэн хэсэг. Ном зүйн жагсаалтыг эрдэм шинжилгээ, судалгааны болон оюутны эрдмийн ажлуудын төгсгөл хэсэгт оруулна. Ном зүй нь тухайн судалгаа, боловсруулалтын ажилд ямар чиглэл хүрээний, хэдий хэмжээний эх сурвалж, баримт хэрэглэснийг илэрхийлэн харуулдаг төдийгүй тухайн бүтээлийг уншиж танилцаж байгаа хүнд эх сурвалжийг магадлах эсвэл цааш сонирхон судлах замыг нээж өгдөг мэдээллийн чухал хэрэгсэл юм.

## 4. Ерөнхий шаардлага

**4.1. Шууд эшлэл:** Зохиогчийн санааг шууд эшлэн авч (***эшлэл нь 40-өөс доош үгтэй***) өөрийн үгийг оролцуулан буулгасан бол эшилж авсан хэсэг, санаа, нэр томьёог “ ” хашилтад хийж өөрийн бичвэрээс зааглана.

Жишээ:

Орчин үед эрдэмтэн судлаачид удирдлага, зохицуулалтын үйл ажиллагааг “гадаад орчны хувьсах нөлөөн дор оршин байгаа функциональ тогтолцооны дотоод эсрэг талуудын нэгдэл, зөрчлөөс үүдэн гарах хууль, зүй тогтлын дагуу түүний тогтвортой байдлыг хангах үйл ажиллагаа” (Нарангэрэл, 2000. х.86) хэмээн тодорхойлж байна.

**4.2. Шууд эшлэл нь 40-өөс дээш үгтэй** бол хашилтад хийхгүй бөгөөд эшилсэн хэсгийг бүхэлд нь зүүн гар талаас догол мөр үүсгэн тусгайлан бичнэ.

Жишээ:

Энэ хэв шинж нь удирдлагын үйл явц гэхээсээ илүү зохицуулалтын үйл явц, амьд организмд өгөгдсөн амьдрах заавар, хөтөлбөр нь юм.

> Мэдрэлийн системийн үйл ажиллагааны үр дүнд амьд организм нь зөвхөн удамшлын мэдээллийн үндсэн дээр биш сүргийн зохион байгуулалтын нөлөөллийн хүрээнд бусдаас чиг баримжаа авч, гадны орчинд зохицох явцдаа олж авсан мэдээллийн үндсэн дээр өөрийгөө залж жолоодох боломжтой болсон байна. Зохицуулалтын энэхүү хэлбэрийг дасан зохицох удирдлагын хэв шинж гэж нэрлэнэ. Техникийн системд ч дасан зохицох удирдлагын хэв шинж түгээмэл байна (Нарангэрэл, 2000. х.86).

**4.3.** Зүүлт тайлбар /footnote/-ыг үгийн тайлбар, засвар, залруулга, нэмж судлах материалуудын талаарх мэдээллийг дэлгэрэнгүй өгөх зэрэг тохиолдолд хэрэглэж болно.

**4.4.** Хэрвээ эшлэхийг хүссэн эх сурвалжийнхаа тодорхой жишээ олж чадахгүй байгаа болон бусад эх сурвалжийн мэдээллийг хайгаад олоогүй бол уншигчдад тухайн эх сурвалжийг дөт замаар хайж олоход нь туслах бүх нарийн мэдээллийг тайлбарт оруулна. Үүнд: тухайн судалгааны ажлыг хэн бичсэн, мэдээллийн төрөл болон судалгааны ажлын нэр, хэвлэсэн хугацаа, мөн хаанаас олж болох зэргийг дурдана. Энэ нь тодорхой загварт ороогүй боловч бичихэд хялбар, энгийн байна.

**4.5.** Ямарваа өвөрмөц эх сурвалжаас эшлэхдээ тухайн мэдээллийг уншигчдад түргэн хугацаанд олж авах, илрүүлэхэд тустай нарийвчилсан мэдээллийг оруулах нь зүйтэй.

**4.6.** Дам эшилсэн тохиолдолд болон баримт мэдээллийг албан бус мэдээллээс (хүний яриа г.м) авсан бол тухайн баримт мэдээллийн анхдагч эх сурвалжийг олж тайлбарт бичнэ.

**4.7.** Эх сурвалжаас их, бага ямар ч хэмжээний мэдээллийг шууд эш татсан, бусдын санааг хураангуйлан буулгаж бичсэн, бусдын санааг өөрийн үгээр буулгасан зэрэг бүх тохиолдолд эх сурвалжийг бичвэр дотор эш татсан тухайн газар нь заах төдийгүй ном зүйн жагсаалтад оруулна.

**4.8.** Аливаа эх сурвалж, баримт, бусдын бодол санааг эш татаж болох боловч нийтлэг мэдлэг, мэдээллийг агуулсан баримтуудаас эшлэх нь тохиромжгүй юм. Тухайлбал хөрөнгийн болон үнэт цаасны зах зээлийн хямралд орсон огноо гэх мэт.

**4.9.** Дан ганц эх сурвалжаас их хэмжээний мэдээллийг авахдаа энэхүү эх сурвалж нь тухайн судалгааны ажилд хувь нэмэр оруулсан л бол уг мэдээлэл нь нийтлэг шинжтэй эсэхийг үл харгалзан эх сурвалжийг заавал дурдана.

**4.10. Бичвэр дотор эх сурвалжийг заах**

**4.10.1.** Бичвэр дотор эх сурвалжийн зохиогч болон хэвлэсэн он, хуудасны дугаарыг заана.

**4.10.2. Нэг зохиогчийн нэг бүтээлийг эш татах:**

**Хувилбар 1:** Зохиогчийн нэрийг өгүүлбэрт дурдаагүй тохиолдолд хаалтад зохиогчийн нэр, он, хуудасны дугаарыг бичнэ.

Жишээ:

Үндэсний соёлын тухайд нилээд гүнзгийрүүлэн судалгаа явуулсан эрдэмтний (Хофштеде, 2001. х.118) судалгаагаар. . .

**Хувилбар 2:** Зохиогчийн нэрийг өгүүлбэрт оруулсан бол хаалтад дахин зохиогчийн нэрийг нь дурдалгүйгээр зөвхөн он, хуудасны дугаарыг бичнэ.

Жишээ:

Хофштеде (2001) соёлын талаар хэвлүүлсэн бүтээлдээ соёлыг...

**Хувилбар 3:** Зохиогчийн нэр, судалгаа явуулсан оныг нэгэнт өгүүлбэрт дурдсан бол хаалтад дахин дурдах шаардлагагүй.

Жишээ:

Хофштеде 2001 онд хэвлүүлсэн бүтээлдээ үндэсний соёлыг. . .

**4.10.3. Олон зохиогчтой бүтээлээс эш татах:**

**Хувилбар 1:** 2 зохиогчтой бүтээлээс эшилсэн бол эшлэх тохиолдол бүрт 2 зохиогчийн нэрийг хоёуланг дурдана.

Жишээ:

Судлаачид (Ганзориг, Наранчимэг, 2008. х.60) энэ тухайд. . .

*эсвэл*

Судлаач Ганзориг, Наранчимэг (2008. х.60) нар энэ тухайд . . .

**Хувилбар 2:** 2-5 зохиогчтой бүтээлээс эш татвал хамгийн эхний эшлэлийн тайлбарт бүх зохиогчийн нэрийг бичээд дараа нь тэр бүтээлээс дахин эш татсан тохиолдолд зөвхөн эхний зохиогчийн нэрийг дурдаад бусад зохиогчийн нэрийг бичилгүй “ба бус.,” (“и др.”, “et al.,”) гэж товчилно.

Жишээ:

*Эхний эшлэлд:* (Дэлгэрмаа, Оюун, Хулан, 2010. х.198)

*Дараагийн эшлэлүүдэд:* (Дэлгэрмаа ба бус., 2010. х.198)

**Хувилбар 3:** 6 ба түүнээс дээш зохиогчтой бүтээлээс эш татахдаа эхний зохиогчийн нэрийг дурдаад бусад зохиогчийн нэрийг бичилгүй “ба бус” (“и др.”, “et al”) гэж товчилно.

Жишээ:

(Цэнд ба бус., 2009)

**4.10.4.** Зохиогч нь тодорхойгүй үед тухайн өгүүллийн гарчиг эсвэл бүлгийн нэр, вэб хуудсыг (“ ”) хашилтад бичнэ.

Жишээ:

(“Үндэсний соёлын тухайд,” 2008)

(“Olloo.mn,” *2011*)

**4.10.5.** Зохиогч нь тодорхойгүй үед тогтмол хэвлэл, ном, товхимол болон тайлангийн нэрийг налуу (*Italic*) хэлбэрт оруулан бичнэ.

Жишээ:

(*Монголын мэдээ*, 2011)

**4.10.6. Шүүхийн тогтоол, хууль эрх зүйн баримт бичгийг** зохиогч нь тодорхойгүй бичилтийн загвартай ижил бичнэ.

Жишээ:

(*Монгол улсын үндсэн хууль*, 1992)

**4.10.7. Хэд хэдэн бүтээлээс үүдэлтэй нэг эшлэл**

Тухайн эшлэл нь хэд хэдэн бүтээлээс үүдэлтэй бол эх сурвалжуудыг хамтад нь ( ) хаалтад бичиж, хооронд нь цэг, таслалаар зааглана.

Жишээ:

Түүнийг нь МАХН-ын удирдагчид, үзэл сурталчид (Балхаажав, 1972., Цэдэнбал, 1976) авч үзэхдээ. . .

**4.11. Ном зүйд эх сурвалжийг заах**

**4.11.1.** Ном зүй нь бичвэр доторх эшлэлийг дэлгэрүүлэн, тогтсон стандартын дагуу тайлбарлах бөгөөд тухайн эх сурвалжийн талаар шаардлагатай бүх мэдээллийг агуулсан байна.

**4.11.2.** Ном зүйг байрлуулах: Ном зүйг судалгааны ажлын төгсгөл хэсэгт байрлуулна. Ном зүйн жагсаалтын өмнө [Times New Roman, 12pt, ALL CAPS, тод (**Bold**)-оор, хуудасны зүүн гар талд "НОМ ЗҮЙ" (хэрэв орос англи хэлээр бичсэн бол "БИБЛИОГРАФИЯ", "REFERENCES") гэсэн үгийг догол мөргүй бичнэ. Үүний араас ном зүйн жагсаалтыг нэг мөр алгасч оруулна.

**4.12. Ном зүйн жагсаалтын формат:**

**4.12.1.** Ном зүйн жагсаалт нь үндсэн бичвэртэй адил үсгийн фонт, хэмжээтэй байна.

**4.12.2.** Мөр хоорондын зай [(Spacing: After 0pt, Before 0pt), (Line spacing: Multiple At 1.15sp)].

**4.12.3.** Эх сурвалжуудыг дугаарлахгүй.

**4.12.4.** Ном зүйн жагсаалтад үсгийг тод (**Bold**)-оор бичихгүй.

**4.12.5.** Зохиогчийн нэрийг мөрийн эхнээс бичиж, дараагийн мөрүүдийг догол мөрнөөс, зохиогчийн нэрийг харахад хялбар байдлаар бичнэ.

Жишээ:

Батсүх, Ц. (1998). *Эконометрик загварт үндэслэн монгол улсын макро эдийн засгийн стратегийн төлөвлөлт хийх арга зүйн асуудлууд*. Эдийн засгийн ухааны докторын диссертац, Монгол Улсын Их Сургууль-Эдийн Засгийн Сургууль

Баттулга, С., Болормаа, Г., Манлайбаатар, З., Нарантунгалаг, Б., Нарантуяа, Ч., Одмаа.П., Тамир, Ч., Түвшинжаргал, Д., ба бус. (2009). *Шинэ институцийн эдийн засаг*. Улаанбаатар, Монгол: Сэлэнгэпресс.

**4.13. Ном зүйн жагсаалт бичих дараалал:**

**4.13.1.** Ном зүй дэх эх сурвалжуудыг жагсаахдаа цагаан толгойн үсгийн дарааллаар дараалуулна. Дараах 2 хэсэгт ангилж жагсаана. Үүнд:

а. Монгол хэл болон орос хэлээр бичсэн эх сурвалжууд

б. Англи хэл болон бусад хэлээр бичсэн эх сурвалжууд

**4.13.2.** Хууль, эрх зүйн баримт бичиг болон шашны тэргүүн зэрэг эх сурвалжуудын нэрийг цагаан толгойн үсгийн дарааллаар дараалуулна.

**4.13.3.** Зохиогчийн овог тодорхойгүй, овгийг тухайн эх сурвалжид хэрэглээгүй, түүнчлэн нийтэд ганц нэрээрээ алдаршсан зохиогчийн нэрийг дангаар цагаан толгойн үсгийн дараалаар дараалуулна.

**4.13.4.** Олон зохиогчтой эх сурвалжийн зохиогч тус бүрийг дурдах ба тухайн бүтээлд хэвлэсэн хамгийн эхний зохиогчийн нэрийг баримтлан дараалуулна.

**4.13.5.** Зохиогчгүй, эмхтгэгч, редактортой бүтээлийг ном зүйд оруулахдаа редакторын нэрийг дээрх зарчмаар дараалуулна.

**4.13.6.** Зохиогч, эмхтгэгчгүй бол эрхлэн гаргасан байгууллагын нэрийг бүтнээр нь оруулах ба нэрийн эхний үгийг цагаан толгойн үсгийн дараалаар дараалуулна.

**4.13.7.** Хичээл, хурлын тэмдэглэл, гар бичмэл, радио, телевизийн нэвтрүүлэг, ярилцлага зэрэгт эшлэлийн эзний (илтгэгч, багш, ярилцагч г.м.) нэрийг, эшлэлийн эзэн тодорхойгүй тохиолдолд хурал, нэвтрүүлэг г.м. үйл ажиллагааны нэр хаягийн эхний үгээр дараалуулна.

**4.13.8.** Цахим сүлжээнээс болон компакт дискээс авч хэрэглэсэн ном, сонин, сэтгүүл зэрэг эх сурвалжийг дараалуулахдаа ердийн эх сурвалжтай адил зарчим баримтлах буюу зохиогчийн нэр, зохиогч тодорхойгүй бол өгүүллийн нэрний эхний үг зэргийг баримтлан цагаан толгойн үсгийн дараалаар. Ямар ч тохиолдолд дан ганц интернэтийн хаяг буюу вэб сайтыг бичих төдийгөөр хязгаарлаж үл болно.

**4.13.9.** Нэг зохиогчтой хоёр ба түүнээс дээш эх сурвалжийг бичихдээ тухайн бүтээлийг хэвлэсэн оноор нь дараалуулна.

**4.13.10.** Нэг зохиогчийн нэг онд хэвлэсэн хэд хэдэн бүтээлүүдийг дараалуулахдаа тухайн жилд аль нь хамгийн түрүүнд хэвлэгдсэнээр нь эрэмбэлж оны ард а, б, в үсэг тавина.

**4.13.11.** Нэг зохиогчийн хэд хэдэн бүтээлийг ном зүйд оны дараалын дагуу бичнэ.

**4.13.12.** Бусад гадаад хэлээр бичсэн бүтээлийн ном зүйг дараалуулахдаа тухайн хэлний цагаан толгойн үсгийн дараалыг баримтална. Харин азийн орнуудын (хятад, солонгос, япон болон бусад) хэлээр бичсэн бүтээлийг жагсаалтад оруулахдаа бүх бүрдлийг латин галигаар буулган хэл харгалзахгүйгээр цагаан толгойн дагуу дараалуулна.

**4.13.13.** Зарим хэлний диакритикийн цэг, тэмдэг бүхий гийгүүлэгч үсгийг (Č, Đ, Ğ, Ķ, Š, Ň г.м.) бие даасан үсэг гэж тооцон харгалзах үсгийн дараа оруулна. Гагцхүү герман болон скандинавын орны зарим хэлний аялга бүхий эгшиг үсгийг (Ц, Ь, Е, Д г.м.) тухайн хэлний зарчмыг баримтлан харгалзах эгшиг үсэгтэй адилтган дараалуулна.

**4.13.14.** Түүнчлэн Европын зарим хэлний овгийн угтвар хэсэг (де, дель, де ла, ди, фон, ван), ялгац гишүүн (a, the, la, el, der, das г.м.)-ийг удаах үгийн хэсэг гэж тооцох ба цагаан толгойн үсгийн дараалыг удаах үгийн эхний үсгийг харгалзан тогтооно.

**5. Ном зүйд эх сурвалж оруулах:**

**5.1.** Ном зүйд зохиогчийн нэрийг тухайн эх сурвалжид бичсэний дагуу оруулна. Зохиогчийн нэрийн ард таслал тавьж, зай аваад овгийн эхний үсгийг томоор бичиж, цэг тавина.

**5.2.** Хоёр ба түүнээс дээш зохиогчийг 5.1-т заасны дагуу дараалуулж бичнэ.

**5.3.** Зохиогчийн нэрийн араас бүтээлийг хэвлэсэн оныг дугуй хаалтад бичиж хаалтын ард цэг тавина.

**5.4.** Дахин хэвлэсэн бол бүтээлийн нэрийн араас дугуй хаалтан дотор хэд дэх хэвлэлтийг зааж цэг тавина. (...дахь хэвлэл.). г.м

**5.5.** Эмхтгэгч бүхий эх сурвалжийг оруулахдаа эмхтгэгчийн овог, нэрийг дээрх зарчмаар бичих ба ард нь таслалаар зааглан (эмх.) (ред.) (ed.) гэсэн үгийг нэмж оруулна.

**5.6.** Бүтээлийн нэрийг бичихдээ дан номын нэрийг налуу (*Italic*), хашилтгүйгээр, хэвлэсэн хот, улс, хэвлэлийн газар зэргийг бичиж, бичилт тус бүрийг таслалаар зааглан оруулна. Чингэхдээ хот, улс, хэвлэлийн газрын нэрийг тухайн бүтээлд байгаа хэлбэрээр нь товчилж эсвэл бүтнээр нь бичих ба аль нэг нь тухайн эхэд байхгүй тохиолдолд алгасч болно.

**5.7.** Товхимол, сонин, сэтгүүл доторх өгүүлэл, нийтлэлийн нэрийг бичихдээ огнооны араас нь таслалаар зааглан тухайн сонин, сэтгүүл, товхимлын нэрийг налуу (*Italic*), хашилтгүйгээр бичнэ.

**5.8.** Номын боть, сонин, сэтгүүлийн дугаарыг тухайн хэвлэл дэх эхийг баримтлан оруулна.

**5.9.** Хэрэв эх сурвалжийн хэвлэсэн “он тодорхой бус” тохиолдолд “он т-бус” гэж тэмдэглэнэ. Англи эх сурвалжид “no date” гэхийн оронд “n.d” гэж бичнэ.

**5.10.** Тухайн эх сурвалж Олон Улсын Номын Стандарт Дугаар буюу International Standard Book Number (ISBN) дугаартай бол ном зүйн тодорхойлолтын хамгийн сүүлд ISBN дугаарыг бичиж болно.

**5.11.** Цахим хуудаснаас авсан эх сурвалжийг ашиглахдаа зохиогчийн овог, нэр, огноог дээрх зарчмаар оруулах ба араас нь тухайн өгүүлэл, нийтлэл, баримт зэргийн гарчгийг бичиж үүний араас вэб сайтын хаягийг http://www.xxx.xxx форматаар цахим хуудасны хаягийг зааж өгнө.

**5.12.** Хэрэв Дижитал Обьект Чиглүүлэгч буюу Digital Object Identifier (DOI)-той байвал үүнийг doi:xxx.xxx.xxx форматаар бичнэ. DOI нь тухайн эх сурвалжийн интернэт хаягийг хаана байршиж байгааг шууд тодорхойлно.

**5.13.** Интернэтээс мэдээлэл татаж авсан огноог ном зүйн мэдээлэлд оруулахдаа “Available at” эсвэл “Retrieved from” гэсэн үг эсвэл өмнө “Cit. сар/өдөр/жил” гэж оруулна.

**5.14.** “Available at”– Судлаач Интернэтээс авсан эх сурвалжийг ном зүйн бичилтээр дамжуулан илэрхийлэхдээ тухайн эх сурвалжийг **төлбөртэйгээр** авч ашигласан гэсэн санааг илтгэнэ. Энэ тохиолдолд эх сурвалжийн вэб сайтын хаягийг тодорхой тусгах шаардлагатай байдаг.

Жишээ:

Davis, J. (n.d.). *Familiar birdsongs of the Northwest*. Cit.09/28/2011. **Available at** http://www.powells.com/cgi-bin/ biblio?inkey=1-9780931686108-0

**5.15.** “Retrieved”–Судлаач Интернэтээс авсан эх сурвалжийг ном зүйн бичилтээр дамжуулан илэрхийлэхдээ тухайн эх сурвалжийг **үнэ төлбөргүйгээр** авч ашигласан гэсэн санааг илтгэнэ.

Жишээ:

De Huff, E. W. (n.d.). *Taytay's tales: Traditional Pueblo Indian tales*. Cit.09/28/2011. **Retrieved from** http:// digital.library.upenn.edu/women/dehuff/taytay/taytay.html

**5.16.** Компакт дискээс авсан эх сурвалжийг оруулахдаа цахим хуудасныхтай адил зарчим баримтлах ба гагцхүү гарчгийн араас таслалаар зааглан CD гэсэн үг бичиж, араас нь тодорхойлох цэг тавьж, тухайн дискийн нэр, сери дугаар зэрэг боломжтой бүх мэдээллийг тус бүрийг нь таслалаар зааглан бичнэ.

**5.17.** Цахим сүлжээ болон дискээс авсан эх сурвалж зохиогч, эмхтгэгчгүй тохиолдолд зохиогч, эмхтгэгчгүй бусад эх сурвалжийн адилаар бичилтэд оруулна. Ямар ч тохиолдолд сонин, сэтгүүл, цахим хуудас, компакт дискийн гарчгийг бичих төдийгөөр хязгаарлаж болохгүй.

**5.18.** Эх сурвалжийн гарчиг дахь үгсийн эхний үсгийг том, жижгээр бичихдээ тухайн хэлэнд баримтлах зарчмыг мөрдлөг болгоно. Тухайлбал, монгол, орос, франц хэлэнд зөвхөн гарчгийн эхний үг ба оноосон нэрийн эхний үсгийг томоор, англи хэлэнд ялгац, угтвар, холбоос гишүүнээс бусад бүх үгийн эхний үсгийг томоор, герман хэлэнд бүх нэр үгийн эхний үсгийг томоор, бусад бичиг үсгийн галигт гарчгийн эхний үгээс бусад бүх үгийн эхний үсгүүдийг жижгээр тус тус бичнэ.

**5.19.** Гадаад хэлнээс авсан эх сурвалжийн гарчгийг зөвхөн галиглаж буулгах ба орчуулах шаардлагагүй.

**5.20.** Ном зүй дэх эх сурвалжийн мэдээлэл бүрийн төгсгөлд цэг тавих бөгөөд хуудасны дугаар заахгүй.

**ХАВСРАЛТ.1**

## НОМ ЗҮЙН БИЧИЛТИЙН ЖИШЭЭ (APA загварын дагуу)

### I. ХЭВЛЭМЭЛ НОМ (BOOKS)

| | |
|---|---|
| **Нэг зохиогчтой ном** | Загвар:<br>Зохиогчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор. (хэвлэсэн он). *Бүтээлийн нэр*. Хэвлэсэн хот, Хэвлэсэн улс: Хэвлэлийн газар.<br>Жишээ:<br>Оюунцацрал, З. (2008). *Санхүүгийн байгууллагын эрсдлийн удирдлага*. (2 дахь хэвлэл.). Улаанбаатар, Монгол: Цоморлиг.<br><br>Parkin, M. (2008). *Economics* (8[th] ed.). Boston, USA: Pearson |
| **Хоёр зохиогчтой ном** | Загвар:<br>Зохиогчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор., Зохиогчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор. (хэвлэсэн он). *Бүтээлийн нэр*. Хэвлэсэн хот, Хэвлэсэн улс: Хэвлэлийн газар.<br>Жишээ:<br>Баярдаваа, Б., Гансүлд, Д. (2006). *Макроэкономикс* (2 дахь хэвлэл.). Улаанбаатар, Монгол: Сэлэнгэпресс.<br><br>Snowdon, B., & Vane, H. R. (2005). *Modern macroeconomics:Its Origins, Development and Current State*. Cheltenham, UK: Edward Elgar |
| **Гурваас таван зохиогчтой ном** | Загвар:<br>Зохиогчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор., хоёр дахь, гурав дахь, дөрөв дэх, тав дахь зохиогчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор. (хэвлэсэн он). *Бүтээлийн нэр*. Хэвлэсэн хот, Хэвлэсэн улс: Хэвлэлийн газар.<br>Жишээ:<br>Дэлгэрмаа, Б., Оюун, Д., Хулан, Ж., (2010). *Бизнесийн эрх зүй*. (2 дахь хэвлэл.). Улаанбаатар, Монгол:Содпресс.<br><br>Hoffman. E, Laurence, D., & Gerald, L. (2000). *Calculus for Business Economics and the Social and Life Sciences* (7[th]ed.). New York, USA: Mc Craw Hill. |
| **Зургаа ба түүнээс олон зохиогчтой ном** | Загвар:<br>Зургаагаас олон зохиогчтой номын ном зүйн бичилт хийхдээ:<br>Зохиогчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор., хоёр дахь, гурав дахь, дөрөв дэх, тав дахь, зургаа дахь зохиогчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор., ба бус. (хэвлэсэн он). *Бүтээлийн нэр*. Хэвлэсэн хот, Хэвлэсэн улс: Хэвлэлийн газар.<br>Жишээ:<br>Баттулга, С., Болормаа, Г., Манлайбаатар, З., Нарантунгалаг, Б., Нарантуяа, Ч., ба бус. (2009). *Шинэ институцийн эдийн засаг*. Улаанбаатар, Монгол: Сэлэнгэпресс. |
| **Нэг зохиогчтой хэд хэдэн ном** | Загвар:<br>Зохиогчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор. (хэвлэсэн он). *Бүтээлийн нэр*. Хэвлэсэн хот, Хэвлэсэн улс: Хэвлэлийн газар.<br>*Жич: Нэг зохиогчийн хэд хэдэн эх сурвалжийг ном зүйд бичилт хийхдээ хэвлэсэн оны дараалаар дараалуулна.*<br>Жишээ: |

| | |
|---|---|
| | Шуурав, Я. (1997). *Менежмент.* Улаанбаатар, Монгол.<br><br>Шуурав, Я. (2008). *Компанийн нийгмийн хариуцлага.* (3 дахь хэвлэл.). Улаанбаатар, Монгол: Удирдлагын Академийн хэвлэх үйлдвэр.<br><br>Keynes, J. M. (1923). *A Tract on Monetary Reform*. London, UK: Macmillan<br><br>Keynes, J. M. (1936). *The General theory of Employment, Interest and Money*. London, UK: Macmillan |
| **Байгууллагаас эрхлэн гаргасан ном** | Загвар:<br>Эрхлэн гаргасан байгууллагын нэр. (хэвлэсэн он). *Бүтээлийн нэр*. Хэвлэсэн хот, Хэвлэсэн улс: Хэвлэлийн газар.<br>Жишээ:<br>Нээлттэй Нийгэм Форум. (2004). *Төрийн бус байгууллага ба татвар*. Улаанбаатар, Монгол:Admon.<br><br>Worldbank. (1993). *The East Asian Miracle: Economic growth and Public policy*. USA, Washington DC: Oxford university press. |
| **Зохиогч тодорхойгүй, нэг редактортой ном** | Загвар:<br>Редакторын нэр, овгийн эхний үсэг томоор. (Ред.). (хэвлэсэн он). *Бүтээлийн нэр*. Хэвлэсэн хот, Хэвлэсэн улс: Хэвлэлийн газар.<br>Жишээ:<br>Содов, Ц. (Ред.). (2009). *Боловсрол судлалын үндэс.* Улаанбаатар, Монгол: МУИС-ийн хэвлэх<br><br>Mankiw, N. G. (2 ed.). (1995). *Monetary Policy*. Chicago, USA: University of Chicago Press. |
| **Зохиогч тодорхойгүй, хоёр редактортой ном** | Загвар:<br>Редакторын нэр, овгийн эхний үсэг томоор., Хоёр дахь редакторын нэр, овгийн эхний үсэг томоор. (Ред.). (хэвлэсэн он). *Бүтээлийн нэр*. Хэвлэсэн хот, Хэвлэсэн улс: Хэвлэлийн газар.<br>Жишээ:<br>Дашжамц, Д., Лхагвасүрэн, Г. (Ред.). (2000). *Монголын философийн түүх* (2 дахь хэвлэл.). Улаанбаатар, Монгол: Бемби Сан<br><br>Anderson, A., & Bark, D. (1981). *Thinking about America* (2 ed). California, USA: Hoover press |

## II. МЭРГЭЖЛИЙН СЭТГҮҮЛД ХЭВЛЭСЭН ӨГҮҮЛЭЛ (JOURNALS)

| | |
|---|---|
| **Нэг зохиогчтой өгүүлэл** | Загвар:<br>Зохиогчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор. (хэвлэсэн он). Өгүүллийн нэр. *Сэтгүүлийн нэр*, *Сэтгүүлийн гаралтын дугаар* (тухайн оны дугаар), Хуудасны дугаар.<br>Жишээ:<br>Лхагвасүрэн, Б. (2009). Монгол улсын уул уурхайн салбарын өсөлт ажил эрхлэлтэд нөлөөлөх нь. *Эдийн засаг: онол практик*, *316*(22), 137-145.<br><br>Kim, M. (1986). Banking technology and the Existence of a consistent output aggregate. *Journal of Monetary Economics*, *18* (2), 181-195. |
| **Хоёр зохиогчтой өгүүлэл** | Загвар:<br>Зохиогчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор., Хоёр дахь зохиогчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор. (хэвлэсэн он). Өгүүллийн нэр. *Сэтгүүлийн нэр*, *Сэтгүүлийн гаралтын дугаар* (тухайн оны дугаар), Хуудасны дугаар.<br>Жишээ:<br>Оюунбаатар, Т., Ган-Очир, Д. (2009). Төгрөгийн гадаад валюттай харьцах ханшийн тэнцвэрт түвшний судалгаа. *Эдийн засаг: онол практик*, 316(22), 51-79.<br><br>Murray, J. D. & White, R. W. (1983). Economies of Scale and Economies of scope in multiproduct Financial Institutions: A study of British Columbia British Union. *Journal of Finance*, 38 (3), 887-902. |
| **Гурваас таван зохиогчтой өгүүлэл** | Загвар:<br>Зохиогчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор., хоёр дахь, гурав дахь, дөрөв дэх, тав дахь зохиогчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор. (хэвлэсэн он). Өгүүллийн нэр. *Сэтгүүлийн нэр*, *Сэтгүүлийн гаралтын дугаар* (тухайн оны дугаар), Хуудасны дугаар.<br>Жишээ:<br>Эсмэдэх, Л., Манлайбаатар, З., Оюунбаатар, Т. (2009). Шинэ улс төрийн макроэкономикс. *Эдийн засаг: онол практик*, *316*(22), 80-97.<br><br>Berg, S.A., Forsund, F.R., Hjalmarsson, L. & Susminon, S. (1993). Banking efficiency in the Nordic countries. *Journal of Banking and Finance*, *17*, 371-388.<br><br>Cohet, C., Cheng, S., MacDonald, C., Baker, M., Foliaki, S., Huntington, N., et al. (2004). Infections, medication use, and the prevalence of symptoms of asthma, rhinitis, and eczema in childhood. *Journal of Epidemiology & Community Health*, 58, 852-857. |
| **Зургаа ба түүнээс олон зохиогчтой өгүүлэл** | Загвар:<br>Зургаагаас олон зохиогчтой өгүүллийн ном зүйн бичилт хийхдээ:<br>Зохиогчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор., хоёр дахь, гурав дахь, дөрөв дэх, тав дахь, зургаа дахь зохиогчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор., ба бус. (хэвлэсэн он). Өгүүллийн нэр. *Сэтгүүлийн* |

| | |
|---|---|
| | *нэр*, *Сэтгүүлийн гаралтын дугаар* (тухайн оны дугаар), Хуудасны дугаар.<br>Жишээ:<br>Yeh, R. F., Kuper, K. M., Coyle, E. A., Garey, K. W., Ikwuagwu, J. O., et al. (2008). Significant publications on infectious diseases pharmacotherapy in 2007. *American Journal of Health-System Pharmacy*, *65*(22), e72. |
| **Өгүүлэл (цахим)** | Загвар:<br>Зохиогчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор. (хэвлэсэн он). Өгүүллийн нэр. С*этгүүлийн нэр*, *Сэтгүүлийн гаралтын дугаар* (тухайн оны дугаар), Татаж авсан огноо. Available at эсвэл Retrieved from http://www.xxx.xxx...<br>Жишээ:<br>Klenk, K., Snow, J., Morgan, K., Bowen, R., Stephens, M., Foster, F., et al. (2004). Alligators as West Nile virus amplifiers. *Emerging Infectious Diseases*, *10*(12), Cit.09/28/2011. Available at http://www.cdc.gov/ncidod/EID/vol10no12/04-0264.htm<br><br>Sillick, T. J., & Schutte, N. S. (2006). Emotional intelligence and self-esteem mediate between perceived early parental love and adult happiness. E-Journal of Applied Psychology, 2(2), 38-48. Cit.09/28/2011. Retrieved from http://ojs.lib.swin.edu.au/ index.php/ejap |

## III. ХУРЛЫН ИЛТГЭЛИЙН ЭМХТГЭЛ (CONFERENCE PROCEEDING)

| | |
|---|---|
| **Илтгэл (хэвлэмэл)** | Загвар:<br>Илтгэгчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор. (он, хурал болсон сар өдрүүд). *Илтгэлийн нэр*. Хурлын нэр, Хурал болсон хот, Хурал болсон улс.<br>Жишээ:<br>Сайн-Од, С. (2011, 4 сарын 18-29). *Монгол хэрэглэгчдийн брэнд солих зан төлөвийг шинжих нь*. Залуу багш судлаачдын эрдэм шинжилгээ судалгааны ажлын улсын анхдугаар бага хурал, Улаанбаатар, Монгол.<br><br>Erlandsen, K. (2004, September 24-29). *Overview of the Norwegian asset accounts for oil and gas, 1991-2000*. Paper presented at the 9th ed. meeting of the London group on environmental accounting, Copenhagen, Denmark. |
| **Илтгэл (цахим)** | Загвар:<br>Илтгэгчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор. (он, хурал болсон сар өдрүүд). *Илтгэлийн нэр*. Хурлын нэр, Хурал болсон хот, Хурал болсон улс, Татаж авсан огноо. Available at эсвэл Retrieved from http://www.xxx.xxx<br>Жишээ:<br>Bevan, D. L. (2005, March 14-15). *An Analytical overview of aid absorption: recognizing and avoiding macroeconomics hazards*. Paper presented at IMF seminar on foreign aid and macroeconomic management, Maputo, Mozambique, Cit.09/28/2011. Available at: http://www.imf.org/external/np/seminars/eng/2005/famm/pdf/bevan.pdf |

## IV. СУДАЛГААНЫ ӨГҮҮЛЭЛ (WORKING PAPER)

| | |
|---|---|
| **Судалгааны ажлын товхимол (хэвлэмэл)** | Загвар:<br>Зохиогчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор. (хэвлэсэн он). Бүтээлийн нэр. *Судалгааны товхимлын нэр,* Дугаар.<br>Жишээ:<br>Даваадорж, Ц. (2009). Монголын эдийн засаг ба голланд өвчин. *Монголын эдийн засаг: Өчигдөр, Өнөөдөр, Маргааш,* №9(1).<br><br>Dabain, T., & Helis, J. (2010). A public financial management framework for resource-producing countries. *IMF working paper* No. WP10/72. |
| **Судалгааны ажлын товхимол (цахим)** | Загвар:<br>Зохиогчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор. (хэвлэсэн он). Бүтээлийн нэр. *Судалгааны товхимлын нэр*, Дугаар, Татаж авсан огноо. Available at эсвэл Retrieved from http://www.xxx.xxx<br>Жишээ:<br>Авралт-Од, П., Даваадалай, Б. (2010). Валютын ханшийн инфляцид үзүүлэх ассимметр нөлөөг шалгах нь. *Монголбанкны судалгааны товхимол,* № 5, Cit.09/28/2011. Available at http://www.mongolbank.mn/documents/ /tovhimol/group5/07.pdf .<br><br>Hasnain, Z. (2011). Incentive compatible reform: the political economy of public investments in Mongolia. *Policy research working paper* No. 5667, Cit.09/28/2011. Retrieved from http://econ.worldbank.org/external/default/main?pagePK=64165259&piPK=64165421&theSitePK=469372&menuPK=64166093&entityID=000158349_20110524081958 |

## V. НОМ, ӨГҮҮЛЭЛ БА БУСАД

| | |
|---|---|
| **Нэг зохиогчийн нэг онд хэвлэсэн хэд хэдэн бүтээлийг жагсаах нь** | Загвар<br>Зохиогчийн нэр, овгийн эхний үсэг томоор. (хэвлэсэн он-тухайн жилд аль нь хамгийн түрүүнд хэвлэгдсэнээр нь эрэмбэлж оны ард а, б, в үсэг тавина). Бүтээлийн нэр. *Сэтгүүл/Номын нэр*, *Сэтгүүлийн гаралтын дугаар* (тухайн оны дугаар)/ном бол (хэд дэх хэвлэл.) Хуудасны дугаар.<br>Жишээ:<br>Romer, C. D. (1986a). Spurious Volatility in historical Unemployment data. *Journal of political economy*, 17(2), 120-133.<br><br>Romer, C. D. (1986b). New Estimates of GNP Unemployment. *Journal of economic history*, 10(3), 140-154. |

